VIKIPEDIYA

# Ozarbayjon turkchasi

Vikipediya, ochiq ensiklopediya

**Ozarbayjon turkchasi** yoki Ozarbayjon tili - turkiy tillar oilasining oʻgʻuz guruhiga mansub til; asosan, Ozarbayjon Respublikasi va Eron Islom Respublikasida, qisman Armaniston, Gruziya, Turkiya, Iroq Respublikalarida tarqalgan. Soʻzlashuvchilarning umumiy soni 14 mln. kishidan ortiq (jumladan, Ozarbayjonda 6 mln.ga yaqin — 1979 yil maʼlumotlari). Ozarbayjon tili 4 lahja guruhiga ega: sharqiy (kuba, boku, shemahi lahjalari va mugʻan, lankaran shevalari); gʻarbiy (kazax, qorabogʻ, ganja lahjalari, ayrum shevasi); shimoliy (nuhin lah-jasi va zakatala-kox shevasi); janubiy (na-xichevan, oʻrdubod, tavriz lahjalari, yerevan shevasi). Lahjalardagi farqlar, asosan, fonetika va leksika sohalarida kuzatiladi.

| Ozarbayjon turkchasi | |
|---|---|
| **Milliy nomi** | Azərbaycan dili, آذربایجان دیلی<br>Azərbaycan-türkcəsi, Azəri dili, Türki, Türki azəri (Eronda), Азәрбајҹан дили |
| **Mamlakatlar** | Ozarbayjon, Eron, Gruziya, Rossiya, Ukraina, Qozogʻiston, Olmoniya, AQSh, Iroq, Turkiya, Suriya, Armaniston, Buyuk Britaniya |
| **Rasmiylik holati** | Ozarbayjon<br>Rossiya<br>Dogʻiston |
| **Soʻzlashuvchilarning umumiy soni** | 20 000 000 |
| **Turkumlanishi** | |
| **Til oilasi** | Oltoy<br>Turkiy tarmoq<br>Oʻgʻuz guruhi |
| **Alifbosi** | Lotin- (Ozarbayjonda)<br>Kirill - (Dogʻistonda)<br>Arab yozuvida (Eronda) |
| **Til kodlari** | |
| **ISO 639-1** | az |
| **ISO 639-2** | aze |
| **ISO 639-3** | aze, azj, azb, qxq, slq |

Ozarbayjon tili fonetikasining boshqa turkiy tillarga nisbatan farqli jihatlari: Ozarbayjon tilida 9 unli, 23 undosh tovush bor; bar-cha oʻrinlarda G fonemasining keng qoʻllanishi; asli turkiy k/k, undoshlarining jaranglilanishi (qongan) va boʻgʻiz tovushiga aylanishi (qachon-pachan) soʻz boshidagi baʼzi ja-rangli undoshlarning jarangsizlanishi (balchiq—shalchig) va boshqa Morfo-logiyada bir qator affiksal koʻrsatkichlar oʻzaro farqlansa, sintaksisda bogʻlovchili qoʻshma gaplar tizimi ri-vojlangan. Hozirgi Ozarbayjon tili leksikasining aso-siy qismini shu tilning oʻziga mansub va umumturkiy soʻzlar tashkil etadi; shuningdek, unda arab va fors tillaridan oʻzlashgan soʻzlar ham anchagina.

Yozuvi 1929 yilgacha arab grafikasi asosida, 1929—39 yillarda lotin grafikasi asosida, 1939—90 yillarda rus grafikasi asosida boʻlgan. 1992 yildan yana lotin grafikasi asosidagi yozuv joriy etilgan. Hozirgi adabiy Ozarbayjon tili (Ozarbayjon Respublikasida) 19-asrning oʻrtalarida boku va shemahi lahjalari asosida shakllana boshlagan.[1]

**Ozarbayjon tili** - Ozarbayjonlarning tili.

## Mundarija



# Tarixi

# Sevalari

# Eslatma

# Havolalar

- 
- Самоучитель и разговорник азербайджанского языка (http://in-yaz-book.ru/azer.html)
- Азербайджанский язык: словари и учебные материалы (http://linguodiversity.narod.ru/Links/Altaic/azeturk.htm#azj)
- Азербайджанский язык. Материалы, подготовленные Президентской библиотекой Управления делами Президента Азербайджанской Республики (http://files.preslib.az/projects/remz/pdf_ru/atr_dil.pdf)
- Закон Азербайджанской республики «О государственном языке в Азербайджанской Республике» (http://www.medialaw.ru/exussrlaw/l/az/lang.htm)
- The Azeri Language and Literature (http://www.azeri.org/)

# Manbalar

1. Oʻ zME. Birinchi jild. Toshkent, 2000-yil



*Ushbu maqolada Oʻzbekiston milliy ensiklopediyasi (2000-2005) maʼlumotlaridan foydalanilgan.*